R281
PB
(82)

# GUNNLEYGS KVÆÐI

YRKT HEVUR

JÓANES PATURSSON
bóndi í Kirkjubø

GIVIÐ ÚT HEVUR

FØRJA BÓKAFELAG

LIBRARY
UNIVERSITY OF TORONTO



TÓRSHAVN
PRENTAÐ Í PRENTSMIÐJU »FRAM«s
1902

# Gunnleygs kvæði.

1.
Vilja tit lýða og ljóð geva
mær,
mong eru dømir von:
bóndi búði á Borgum vestur,
Torstein Egilsson.
Stev:
Drívur døggin í lund,
grætur gøvugt sprund,
frægir njóta banastund
á frúar fund.

2.
Vænur er hann og vøkstra-
ligur,
skortar honum ei fæ,
átti Jófrið Gunnarsdóttur,
so er sagt fyri mær.

3.
Torstein vaknar av blundi
upp,
telur dreymum frá:
»Fagra sá eg okn sita
Borgar mønu á.

4.
Fagra sá eg okn sita
Borgar mønu á;
ein fleyg ørn undan jøkils-
toppum,
settist henni hjá.

5.
Onnur kom av suðurlond-
um;
elvist nú meiri kvíða;
brustu saman í bardagar
um oknina ta fríðu.

6.
So fell teirra fundur út
í tí eljustríði:
eftir situr oknin ein,
ørnir lótu lívið.

7.
Eftir situr oknin ein,
ber um hjarta trá,
tá kom falkur vestan landa,
flutti hana Borgum frá.«

8.
Svaraði tá hin lítli kall,
kønur í rúnarstreymi:
»Eg veit nakað fyrilit
at greina frá tínum dreymi.

9.
Tað tær droymdi okn eina,
satt eg sigi frá:
tað er Jófrið, kona tín,
so væna dóttur á.

10.
Tað tær droymdi ørnir tvær
í so hørðum stríði:

tað ber fyri dóttur tíni
biðlar lata lívið.
11.
Biðlar lata sítt unga lív,
tí ber moyggjin sorg;
tá man koma garpur av
garði,
íð hana flytur av Borg.«
12.
Torstein snuddist til hallar
heim,
ei mundi illskan tróta:
»Verður mær konu moy-
barn eyðið,
lív skal tað ei njóta.«
13.
Svaraði Torstein Egilsson,
og vreiður var hann tá:
»Barnið skal setast í oyði-
mørk;
tað lív ei njóta má.«
14.
Torstein búðist á altingið,
frá man frættast víða;
frúgvin fell á tiljubekk,
hon føðir moy so fríða.
15.
Jófrið krevur sín sendi-
svein,
í loyndum við hann røddi:
»Tú skalt ríða í Herðarholt
til Torgerð Egilsdóttur.
16.
Tríggjar merkur í hvítum
silvri,
tað skal vera títt;
tú bið hana Torgerð í
Herðarholt
fostra barnið mítt.«
17.
Honum eingin á leiðini
fylgdi
nimma fuglur við veingi;
Torgerð tók tað lítla kind
og fostraði tað so leingi.
18.
Lidnir vóru vetrar seks,
Torstein mundi tykja:
»Nú skal eg ríða í Herðar-
holt
systur mína at vitja.«
19.
Dagurin tók at kvølda;
kátir drekka vín;
tað er Torgerð Egilsdóttir,
skeinkir fyri bróður sín.
20.
Moyggjar leika um hallar-
gólv,
kappin á man líða;
ein ber yvir øllum teim,
tað er Halga fríða.
21.
»Hoyr tú, sæla systir góð:
tær er lagað gávan;
aldrig sá eg vænari barn
fyri mínum eygum báðum.«
22.
»Minnist tú, Torstein, bróðir
mín,
so ungur tú teg østi?
nú er ei so undarligt,
tó tú ber blóð í brósti.
23.
Tað mælti tú undan ting-
reið tíni,
tá Jófrið á songini lá:
flytið mítt barn á oyðimørk!
tað lív ei njóta má.
24.
Flutt var mær tað lítla kind
higar heim til hallar;
tað er Halga dóttir tín,
íð høvur ber yvir allar.«

25.
»Takk fái tú, systir mín,
fyri barna-goymslu tína!«
Glaður reið Torstein Egilsson
aftur við dóttur síni.

26.
Halga vóks í faðirs garði,
ljós er hon um enni,
eingin er hon á Íslandi,
íð líkist aftur at henni.

27.
Halga vóks í faðirs garði,
høvdu tað menn á orði;
hennar var hár á herðar sítt
sum silkistakkurin skorin.

28.
Illugi svarti á Gilsbakka,
tikin til góðar at evna,
átt hevur hann ein ungan son,
Gunnleyg skulum vær nevna.

29.
Gunnleygur eitur hann Ormstunga
— hann kann væl brøgdini fleiri —:
tungan snjøll og svørðið snarpt,
ilt er skap at eira.

30.
Gunnleygur gongur for faðir sín,
mælur um sín vilja:
»Lána mær farm og ferju frítt;
nú lystir meg út at sigla.«

31.
»Hvar skaltú til ferðar venda?
tað er meiri vandi:
tú síðar teg ikki í faðirs garði,
hvaðna minni úr landi.«

32.
Gunnleygur gongur í búrið,
farmin út at kasta.
Illugi treiv um vørukippur,
aftur í lási læsti.

33.
Gunnleygur av Gilsbakka,
bæði við sút og sorg,
stødgaði ikki ferðini
fyrr enn niðri á Borg.

34.
Torstein tók mót honum væl,
setti sær mannin hjá:
»Dvølst tú her og ver hjá mær
í meðan so stundar á!«

---

35.
Halga vóks á faðirs garði,
rann har upp sum lilja,
har á legði Gunnleygur
ást og allan vilja.

36.
Leiktu tey í høllini,
telva títt og dátt.
Gunnleygi tóktist kyrruvant;
honum var ikki hjartað rátt.

37.
Gunnleygur gongur for Torstein inn,
letur so orðum falla:
»Unni eg Halgu, dóttur tíni,
eina yvir kvinnur allar.«

38.
Svaraði Torstein Egilsson,
tók hans orð við gamni:

»Tú ert ungur og óskoytin,
tú ert ikki frúnnar javni.

39.
Hendan sama fagra hest,
íð spælir á sløttum sandi,
gevi eg tær í vinargávu;
slíkur er eingin í landi.«

40.
»Hav tú sjálvur hestar tínar,
hartil gull og geira,
gev mær Halgu, dóttur tína!
eg biðji ikki um meira.«

41.
»Vænir eru Mýramenn,
hava teir til tín frætt:
tú ert snarpur og óskoytin;
eg svíkist ei burtur úr ætt.«

42.
Gunnleygur leyp á gangara sín,
reið heim til faðir sín:
»Ver væl komin aftur til hallar,
sæli sonur mín!«

43.
Gunnleygur so til orða tekur,
kvaðst ikki longur tiga:
»Dugnað veit tú, faðir, mær,
um Torsteins dóttur at biðja!«

44.
»Tú bað um farm og ferju frítt;
bráður ertú í lund!
nú lystir teg á Borgir oman,
at søkja tað væna sprund.«

45.
Ríða teir eftir Mýrum fram,
stíga úr gyltum saðli,
gingu so í høllina inn
fjúrtan menn í tali.

46.
Illugi ber upp bønarorð
í tí manna tali:
»Torstein, gev honum dóttur tína!
tú hevur gott í vali.«

47.
»Vil hann, Gunnleygur, siða seg
og sigla londum frá,
tá er honum vælkomið
til mína dóttur at fá.«

48.
Svaraði Torstein Egilsson,
skortar ikki fíggja:
»Tak við einkar dóttur míni
innan vetrar tríggjar.«

49.
Gunnleygur legði í havið út,
ramur av festnarorðum,
strikaði ikki á bunka niður
fyrr enn í Tróndheim norður.

50.
Gunnleygur læt frá strondum halda,
inn i høllina gekk;
jarlurin situr í hásæti,
so blíða heilsu fekk.

51.
Enntá mælti Eirikur jarl,
ræður so orðum byrja:
»Hvaðan er hasin mikli kappi?
tað er um fyrst at spyrja.«

52.
Svaraði Skúli Torsteinsson
fyrsta orðið tá:
»Hasin er út av Íslandi,
fosturbróðir vár.«

53.
»Hetta man verða ein mikil kappi,
higar er komin til landa,
vágur válkast um øklar hans,
tó kennir hann sær ei vanda.«

54.
Gunnleygur fyri munni mælir,
sló úr sínum gamni:
»Eg stígi ikki haltur á fót,
meðan báðir eru javnir.«

55.
Jarlurin talar orðum hátt,
hann lítur at komnum gesti:
»Stokkut verður ævin tín,
tó tú tykist reystur.«

56.
»Tú tarft ikki at biðja mær ilt
og ei mína ævi at spilla;
bið tú heldur bøn fyri tær!
tín faðir fór so illa.«

57.
Vreiður var tá jarlurin,
hann rodnar sum ein droyri:
»Ríð tær burtur úr mínum ríki,
kom ikki aftur meiri.«

58.
Gunnleygur steig á stinnan legg,
hann leyt til strandar gá;
vant hann upp ein hvítan dúk,
hann kvittaði londum frá.

59.
Gunnleygur legði av Noregi,
var ikki mjúkur í orðum,
tók sær havn á Bretlandi,
sum gitið er í forðum.

60.
Hann tók sær havn í Lundúnaborg
og ræð frá skipum ríða;
kongurin tók hans komu væl,
hann gav honum skikkju fríða.

61.
Hann gav honum skarlaksskikkju
við gyltum slíðraknívi:
»Hevði tú vegið tann berserkin,
ið allar tekur av lívi!

62.
Hann er eingin á Einglandi,
Tórormi torir ímóti;
hvar hann kemur á vígvøll fram,
tá hevur hann høvur á spjóti.«

63.
Gunnleygur reið mót honum fram
eina morguntíð;
hann vá Tórorm berserkin
for innan grøna líð.

64.
Gunnleygur gongur for kongin inn,
mælir um sín vilja:
»Eg havi Tórorm av lívi tikið;
nú lystir meg út at sigla.«

65.
Kongurin tekur ein dýran ring,
dregur av hendi sær:
»Hoyrtú, Gunnleygur Ormstunga,
orlov veiti eg tær.«

66.
Gunnleygur sigldi til Írland vestur,
— snildur var í orðum —,
síðani helt hann ferðina
tilOrknaoyggjarnar norður.

67.
Kongurin av Írlandi
gav honum gullring deigan.
Jarlurin á Orknaoyggjum
gav honum ta øksi breiða.

68.
Tað var einhvønn jólatíma,
man meg rætt um minna,
Gunnleygur helt til Geytlands eystur
Sjúrða jarl at finna.

69.
Har vóru komnir Noregs menn
— tað er jólagaman —:
»Tað skulum vær til skemtun hava
at meta monnum saman.«

70.
Norðmenn tóktu Eirik jarl
fremstan verða av dreingi;
Geytar kusu Sjúrða jarl,
har stóð ein træta leingi.

71.
Gingu inn fyri Gunnleyg unga,
dómin undir hann seldu;
báðum kvað hann jørlum lov,
tók Eiriki meira í veldi.

72.
Til tess svaraði Eirikur jarl,
hann fekk tey boð til handa:
»Eg bjóði Gunnleygi frið og grið
aftur í Noregs landi.«

73.
Gunnleygur heilsar Sjúrða jarli,
kann væl tungu inna;
enn lyst' hann til Sviaríki,
kongin á máli at finna.

74.
Ólavur kongur Eiriksson
í hásætinum situr.
Gunnleygur gekk í høllina inn
og kvæði fyri hann flytur.

75.
Til tess svaraði kongurin
— mikið er tívans ræði —:
»Hoyrtú, Ravnur Íslendingur,
hvussu lítst tær á kvæðið?«

76.
»Væl er tað í rímu sett,
heilstórur er álvur,
tað er bæði stint og hart,
sum Gunnleygur er sjálvur.«

77.
Enntá mælti kongurin:
»Nú skal eg tín bíða;
kvøð tú, Ravnur, kvæði títt,
meðan eg á man lýða!«

78.
Ravnur kvað tá kvæði sítt
væl á góðum tíma;
kongurin talar við Gunnleyg unga:
»Hvussu var handa ríma?«

79.
Til tess svaraði Gunnleygur,
hann ikki yvir tí tagdi:
»Eg haldi tað ei vera kongaligt
at yrkja á flokkabragdi.«

80.
Reiður var Ravnur Ønundarson,
tungan mælir at inna:
»Hoyrtú, Gunnleygur Ormstunga,
hetta skal eg tær minnast!

81.
Fyri kongi vildi tú fjóna meg,
tú var til tess so snarur,
onkuntíð skal eg løna tær,
tá íð tú minst um varir.«

82.
»Ikki óttist eg hóttur tínar,«
Gunnleygur sló í gaman,
»meiri tykist eg maður enn tú,
hvar vit hittast saman.«

---

83.
Nú skal lætta ljóði av,
eg kvøði ei longur á sinni.
So skal eg taka upp annan tátt
og víðari leggja í minni.

84.
Ravnur snúðist av durunum,
hann dvøldist ikki tá.
Úti fyrí Tróndheimi
hann vindur upp segl í rá.

85.
Ravnur legði í havið út,
kendi sær hevndargleim:
Svørji tann eið á míni trú,
hann helt til Íslands heim.

86.
Hann vindur upp segl á húnar hátt,
søgur ganga frá,
strikar ikki á bunka niður
fyrr enn við Leiruvág.

87.
«Verður mær eyðið hyggið mítt
at bróta ta ráðagerð,
ikki skal Gunnleygur rósa av
míni Íslandsferð.

88.
Tú fjónaði meg á Sviaríki,
yvirvón tóktist eiga,
nú skal eg tær á Íslandi
so kalda brúðsong reiða.«

89.
Ravnur saðlar hestin sín,
læt ikki longur bíða:
»Eg havi so mikið ørindi
á altingið at ríða.«

90.
Hann reið snart og skundiliga
at biðja ta vænu frú,
stødgaði ikki ferðini
fyrr enn við Torsteins búð.

91.
Hann lyfti frá tey búðartjøld,
ber upp kvøðu sína:
»Sit væl, frægi Torstein bóndi!
gev mær dóttur tína!«

92.
Til tess svaraði Torstein bóndi,
— skortar ikki fíggja —:
»Hon er lóvað Gunnleygi
innan vetrar tríggjar.«

93.
»Gunnleygur er í Sviaríki,«
Ravnur svarar bráður,

»svørji tann eið á míni trú,
hann er nú verri enn áður.

94.

Gunnleygur er í Sviaríki,
kann sær ikki hóv,
tað verður ikki í fyrsta sinni,
hann siglir Íslands sjó.«

95.

»Mangt er tær til biðlaflutning!«
Torstein sló í gleim;
»enn er tíð hjá Gunnleygi
at søkja fljóðið heim.«

96.

Ravnur ríður av altingi,
ryggur er hann í lund;
enn er Halga Torsteinsdóttir
Gunnleygs festnarsprund.

97.

Vetur leið og várið skreið,
summarið kom hitt blíða,
enn búgvast frægir fjølmentir
á altingið at ríða.

98.

Ravnur klæðist árla morgun,
svør á síni trú:
»Enn skal eg á einum sinni
biðja ta vænu frú.«

99.

Ravnur gongur fyri Torstein inn,
søkir um vív at fá:
»Nú eru lidnir vetrar teir,
tú legði kostin á.«

100.

Torstein bóndi og Illugi svarti
gingu saman í ráðum,
tá fekk hann ja og ikki nei
av høvdingunum báðum.

101.

Glaður var Ravnur Ønundarson,
hann letur so orðum byrja:
»Nú skal búgva ta brúdleypsveitslu,
íð frægir skulu til spyrja.«

---

102.

Nú skal eg lætta ljóði av,
fregva ta sævarbylgju,
Gunnleygur er á Bretlandi
fremstur í kappa-fylgi.

103.

Gunnleygur tjónar konginum,
tað mundi hilmir valda;
tað tókti honum vánum verst,
hann náddi ei heim at halda.

104.

»Ófriður gongur á mítt land,«
kongurin sló í gleim;
»tað verður ikki á hesum sinni,
tú siglir til Íslands heim.«

105.

Gunnleygur tjónar konginum,
dregur á fjórða árið,
tá neyt frægur faraloyvi,
hann legði borð mót báru.

106.

Niðárós í Noregi
hann mundi á sumri ná;
Hallfreður liggur fyri Agdanesi,
vindur upp segl í rá.

107.
Hann kom ikki fyrr til Tróndheim norð,
hann frætti undir oy:
»Ravnur hevur Halgu fest,
tína festnarmoy.«

108.
Gunnleygur stígur á bunkaborð,
og vreiður var hann tá,
teir vinda segl í siglutræ
og kvitta londum frá.

109.
Gunnleygur fast á kampi bítur
— dreingir, leggið í minni! —
»Nái eg, Ravnur, at hitta teg
enn á einum sinni.

110.
Mær var vón á Íslandi
at heilsa vænum sprundi,
tað skal verða tær minniligt
fyri brøgdini, íð tú kundi.«

111.
Blánaði fyri skeiðaslóð,
Gunnleygur stóð við stýri;
aldan breyt á tilju niður,
fram gekk knørrurin dýri.

112.
Hann tók sær Havn i Íslandi
um ein vetratíma,
har kom Tóri bóndasonur,
fúsur er han at glíma.

113.
Hann stóð ikki móti Gunnleygi
meir enn eina syftu ella tvær,
Tóri heitir á Tóra gud:
»Dugnað veit tú mær!«

114.
Teir riptust bæði títt og hart
har á sløttum sandi;
Gunnleygi fótur úr liði stakk,
tað var seggja vandi.

115.
»Nú eri eg ei til víggja førur,
tó komin til Íslands norður,
nú man ganga í orðini tey,
íð Ravnur hevði í forðum.«

116.
Svaraði Tóri bóndasonur:
»Tó tú fótin átti,
nú drekkur Ravnur brúdleyp sítt
við Halgu Torsteins dóttur.«

117.
Gunnleygur leyp á fljótan hest,
hann skuldi at Borgum ríða,
tá hann kom fyri Gilsbakka,
hann mátti av baki níga.

118.
Teir drekka bæði úti og inni,
so er greitt fyri mær;
Halga situr á brúðarbekki,
sorg um hjartað bar.

119.
Halga situr á brúðarbekki,
ber um hjartað kvíðu:
»Var hann heima, Gunnleygur,
mær til songarsíðu!«

120.
Tað var Ravnur Ønundarson

hann var til skemtan fús;
Halgu var ikki hjartað lætt,
hon steig í brúðarhús.

121.
Svaraði Ravnur Ønundarson:
»Heiti havi eg lovað;
nú skal eg í fyrstu nátt
á tínum armi sova.«

122.
Ravnur vaknar á miðjari nátt
á mjúkum brúðararmi:
»Kannstú ráða dreymin mín
og lætta av sorg og harmi?

123.
Eg hevði fingið tey ólívssár,
íð tú kundi ikki grøða;
bæði um blæ og beðin vár
leyt heljardroyri fløða.

124.
Eg hevði fingið tey ólívssár,
so fast at hjarta neit;
bæði um blæ og beðin vár
tann reyði droyri fleyt.«

125.
»Seinast syrgi eg heilsótt tína,«
Halga svarar honum;
»illa hava tit svikið meg,
tí nú er Gunnleygur komin.«

126.
Gunnleygur saðlar hestin sín,
spurdist frá so víða;
nú lystir hann til Skánoyar
í gildisskála at ríða.

127.
Kátir sveinar drekka vín,
tað er seggja gaman.
Gunnleygur og Halga væna
hittast bæði saman.

128.
»Tað tú fór av Íslandi,
tað voldi mær mestan harm,
tí hann Ravnur Ønundarson,
hann legði meg á sín arm.«

129.
»Tað eg fór av Íslandi,
tað voldi mær harm og kvíðu;
nú beit Ravnur sigur av mær,
hann svevur hjá tíni síðu.«

130.
Honum kom ikki gleði í hug,
hann kvað av tungum móði:
»Tungt er tað í heiminum
at missa av vænum fljóði.

131.
Hesin sami heiti eldur,
fyri mínum brósti rennur,
hann verður ikki sløktur út
fyrr enn Ravnur deyðan kennur.«

132.
Gunnleygur heilsar Halgu blítt,
avrekskappi var,
Ravnur býst til buraferð,
hann ríður í grasagarð.

133.
Gunnleygur gongur honum mót,
talar so fyri seg:
»Hoyrtú, Ravnur Ønundarson,
illa sveik tú meg.«

134.
»Kostur er tær á konuevni,«
Ravnur ræður at telja,

»søk tær eina úr verøldar
heim!
tú hevur úr at velja.«

135.
Har gingu frændur fram
at stilla
teirra kalda gaman.
Gunnleygur tókti vera verst,
teir náddu ei oddum saman.

136.
Gunnleygur svørðið í slíðra
stakk,
tað syngur í gyltum ringi:
»Vita tað, Ravnur Ønundarson!
vit hittast enn á tingi.«

137.
Oman ruddu urðar og grót,
bránaði undan fonnum.
Gunnleygur ríður á altingið
við frægum Íslands monnum.

138.
Gunnleygur stígur á tingið
fram,
biður geva sær ljóð:
»Mær var lovað Torsteins
dóttir,
tað hitt væna fljóð.

139.
Tað var tú, Ravnur Ønundarson,
tú sveik mítt væna sprund;
kom á hólm og berst við
meg
eina so lítla stund!«

140.
Svaraði Ravnur Ønundarson,
sló úr sínum gamni:
»Um enn vit standa á einvíggi,
eg tykist væl verða tín
javni.«

141.
Ravnur reiðjar svørðið hátt,
tað var ikki undur,
svørðið brast í tógvar lutir,
tað gekk í miðju sundur.

142.
Illugi hevði sín skjøldur á
loft
— hann var sterkur í hóti —
oddurin fleyg av skjøldi upp
Gunnleygs kinni ímóti.

143.
Gunnleygur so til orða
tekur:
»Sigurin hann er mín;
nú er Ravnur verjuleysur,
hann mist hevur broddin
sín.«

144.
Svaraði Ravnur Ønundarson:
»Eg havi sigurin vunnið;
eg høgdi tær skein og gav
tær mein,
og blóð títt hevur runnið.«

145.
Vreiður var Gunnleygur
Ormstunga:
»Um enn tú vilt tað royna,
lána tá mær enn høggið eitt!
nú lystir meg teg at skeina.«

146.
Svaraði Illugi faðir hans,
hann stígur fram úr ringi:
»Tað skal verða ongum av,
tit berjast her á tingi.«

147.
Svaraði Gunnleygur sonur hans,
hann talar orðum svá:
»Gávi gud, vit hittast enn,
tá faðir er ikki hjá.«

148.
Tá gjørdist lóg á altingi,
tað ráddi hvør nýtur drongur:
hólmgonga á Íslandi
hon loyvist ikki longur.

149.
Ríða teir av tingi heim,
líkaði báðum illa,
ongum verri enn Gunnleygi,
hann kundi ei skapið stilla.

150.
Ravnur gongur fyri Halgu inn,
følin er hann sum lín:
»Óglatt er á frúar armi,
køld er ástin tín!«

151.
»Tú vart mær vondur svíkjari,
tú voldi mær harm og kvíðu,
tú skalt ongan søtan sova
aftur hjá míni síðu.«

152.
Gunnleygur liggur í síni song
einhvønn morgun snimma;
tá er hann komin, Ravnur ungi,
vil hann á máli finna.

153.
»Eg man ongar sømdir ná
hjá tí mentarsnóti;
statt upp, Gunnleygur Ormstunga,
søk tær svørð ímóti!

154.
Eg bjóði tær av landi út
at royna teir brandar reiða;
antin skal eg vívið njóta
ella søkja har mín deyða.«

155.
Gunnleygur fram um stokkin brá,
mælir av glaðum huga:
»Hav tú tøkk fyri boðini;
nú munnu ráðini duga.«

156.
Ravnur legði á havið út,
fagurt knørrur skreið;
tók sær havn í Tróndheimi,
at Livangri helt hann leið.

157.
Gunnleygur legði av Íslandi,
dvøldist nakað tá.
Suður fyri Orknoyggjum
hann fellir segl úr rá.

158.
Jarlurin fagnar honum væl,
hann læt ikki hernað fresta;
hvar hann var í viggi staddur,
hann royndist kempan besta.

159.
Allir undan honum rukku
undir Skotlands lið;
hvør íð kom í holt við hann,
hann rósar ikki av tí.

160.
Gunnleygur tók sær róður í hond,

tað brakar í bond og
borðum,
tők sær havn í Tróndheimi,
at halda tryggdarorðum.

161.
Gunnleygur gisti Eirik jarl,
veturin tekur at líða:
»Til tess eri eg higar komin,
um Torsteins dóttur at
stríða.«

162.
Til tess svaraði Eirikur
jarl:
»Elvist her eingin vandi,
eingir skulu Íslendingar
berjast á várum landi.«

163.
Svaraði Gunnleygur Orms-
tunga:
»So skulun tær ráða!
tó munnu allir hirðmenn
tínir
happa meg og háða.«

164.
Gunnleygur býst til ferðar
brátt,
mann meg rætt um minna;
jarlurin unti honum væl,
gav honum sveinar tvinnar.

165.
Gunnleygur helt á odda-
bragd, —
ei mundi jarlin vara; —
tá hann kom á Livangri,
tá var Ravnur farin.

166.
Ravnur gekk á landið upp,
Gunnleygur aftan á;
hvar hann kom á gøtur
fram,
hann kundi hann ikki ná.

167.
Hann gekk dag og dimma
nátt,
sólin tekur at glíggja;
tá hann kom á Súlu fram,
tá mundi hann kappan
síggja.

168.
Ravnur stedgaði sínu ferð
ímillum tjarnir tvinnar;
Gunnleygur leyp á vøllin
fram,
har mundu báðir finnast.

169.
»Her skulu tit, jarlsins menn,
í sama stað mín bíða,
meðan eg gangi á vøllin
fram
at fremja leikir níga.«

170.
Ravnur hjálm á høvdið
setti:
»Verum nú ei so spakir!
skulum so frægir í bardagar
at hevna fornar sakir.«

171.
Svaraði Gunnleygur Orms-
tunga:
»Tað er nú várar sakir;
onkuntíð á Íslandi
tá tóktist tú frúnnar maki.

172.
Síðst tú fórt til Íslands norð,
hótti tú mær illa;
nú er komið at stundum
teim,
at tú man happi stilla.«

173.
Búðust teir til bardagar
við sínum monnum øllum,
snørp var benda órusta,
ið stóð á Gleipnisvøllum.

174.
Gunnleygur reiðjar svørðið
tað,
ið Bretlands kongur gav;
har kom Grímur og Ólavur,
hann høgg teim høvur av.

175.
Ravnur gav so vont eitt
høgg;
tað var einki undur:
hann hjó Torkil Gunnleygs
frænda
av um miðju sundur.

176.
Droyrin dreiv í randargný,
søgur ganga frá:
allir lógu teirra menn
deyðir vølli á.

177.
Allir lógu teirra menn
deyðir vølli á.
Ravnur ungi og Gunnleygur
bardust einir tá.

178.
Teir høgga títt, teir líva lítt,
vilja tey roysnir lúka;
hvør ið elskar fagurt fljóð,
hann letur ei undan rúka.

179.
Gunnleygur svørð í loftið
brá,
fast han spenti alvi;
hann hjó Ravni ólívssár,
fótin av um kálva.

180.
»Hoyrtú, Ravnur Ønundar-
son,
nú býðst tær ikki bót;
nú er tú ei til víggja førur
við tín annan fót.«

181.
Ravnur studdi fótastubban
fram at einum runni:
»Hoyrtú, Gunnleygur Orms-
tunga,
ídag hevur tú vunnið.

182.
Skerdan lutin havi eg
fingið,«
Ravnur mælur av ekka;
»eina bøn ið eg teg biði,
ber mær vatn at drekka!«

183.
»Eina bøn ið tú meg biður,
lat tað verða svá;
men hoyrtú, Ravnur heljar-
menni,
svík meg ikki tá.«

184.
Gunnleygur hjálm av høvdi
tók,
Ravni drekka bar;
hitt var tann hin heidni
hundur,
svørð á skalla skar.

185.
Særdur var Gunnleygur
Ormstunga,
talar so fyri sær:
»tú var hin versti svíkjari!
ov væl trúði eg tær.«

186.
»Tí var svik í huga mær,
meðan tú á man líða,
tí eg unti ikki tær
at favna Halgu fríða.«

187.
Aftur brutust kappar tveir
enn í miklari øði;
Ravnur leyt til jarðar níga,
sigst í fornum frøði.

188.
Gunnleygur saman í rúnu
settti —
settist niður á lón —:
»Heilsið Halgu Torsteins-
dóttur:
lívs er eingin vón.«

189.
Sveinar studdu Gunnleyg
heim,
aftur til hallar vendu;
tríggjar livdi hann nætur-
nar;
tá kom hel í hendur.

190.
Illugi vaknar av blundi upp,
biður tá dreymar hoyra:
»Gunnleygur veitti ørnum
krás,
ruddur í mannadroyra.«

191.
Ønundur telur dreymin sín,
reisist songum av:
»ørnir gletta at sonar raði
eystan fyri hav.«

192.
Hetta spurdist víða um land,
hugnaði øllum illa,
Ravnur og Gunnleygur
Ormstunga
teir lótu so happi stilla.

193.
Hetta frættist til Íslands
vestur
— loyni tað ei mín tunga —,
sára græt Halga Torsteins-
dóttir,
hon syrgdi Gunnleyg unga.

194.
Illugi gongur á tingið fram,
mælir fyri munni sínum:
»Hvat viltú, Ønund, fyri
bøtur geva
eftir sæla soni mínum?«

195.
»Ongar færtú botur av mær,
meðan eg man ráða,
tað var sami skaðafundur,
okkum vardi báðar.«

196.
Til tess svaraði Illugi:
»Tað skal eg umvalda;
viltú ongar bøtur geva,
tá skulu frændur gjalda.«

197.
Tað var um eitt heystar-
kvøld,
Illugi býst til hevnar,
hann kom niður á Mosfelli
og beint til hallar stevnir.

198.
Bjarna høgg hann í herðar
niður,
tað vóru sonar botur;
Torgrimur var fyri øðrum
høggi;
hann misti báðar fotur.

199.
Hermundur æt hann Illuga-
son,
so er greitt fyri mær,
enn tóktist hann, bróðurs
bani
ikki hevndur var.

200.
Ravnur hann er keypmaður,
hann er Ónunds frændi,
Hermundur hann av lívi
fordi
har á slottum sandi.

201.
Torstein gifti dóttur sína
aftur á øðrum sinni;
henni var aldri í huga glatt,
vont er at leggja í minni.

202.
Tað var henni til gaman mest,
at líta á skikkju fríða,
ta hon fekk av Gunnleygi,
tá hann hevði ferðast víða.

203.
Halga situr á eldskála
einhvønn aftantíma,
biður hon Torkil bóndan sín
at heimta skikkju sína.

204.
Stardi hon á ta mildu gávu,
sorgin óks hin tunga;
lindin brast og hjartað sprakk
eftir Gunnleyg unga.

Stev:
Drívur døggin í lund,
grætur gøvugt sprund,
frægir njóta banastund
á frúar fund.

# Misprentingar.

---

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Ørindi | 18 | reglu | 3: | skal eg ríða, les: skal ríða |
| - | 23 | - | 2: | songini, - songum |
| - | 33 | - | 1: | Gunnleygur av, les: Gunnleygur rýmdi av |
| - | 36 | - | 4: | rátt, les: rótt |
| - | 49 | - | 2: | ramur, les: rammur |
| - | 73 | - | 3: | lyst', - býst |
| - | 76 | - | 2: | heilstórur, les: heitstórur |
| - | - | - | -: | álvur, les: alvur |
| - | 78 | - | 2: | á, les: í |
| - | 86 | - | 1: | á, - í |
| - | 102 | - | 2: | fregva, les: fregna |
| - | 132 | - | 3: | buraferð, - burturferð |
| - | 143 | - | 4: | broddin, - brandin |
| - | 145 | - | 3: | lána, - lova |
| - | 154 | - | 2: | reiða, - beyga |
| - | 156 | - | 1: | á, les: í |
| - | 162 | - | 4: | á, - í |
| - | 165 | - | 1: | á, - í |
| - | 166 | - | 1: | á, - í |
| - | 169 | - | 4: | níga, les: víga |
| - | 186 | - | 4: | favna, - fevna |
| - | 188 | - | 1: | rúnu, - rímu |
| - | - | - | 2: | settist, - setist |
| - | 189 | - | 4: | hendur, - hendi |
| - | 201 | - | 4: | í, les: úr |
| - | 203 | - | 1: | á, - í |

